# KIJARIDA
## CHA JULIUS MOSHIRO

MEI 2024

CHAPISHO LA 0

### CHANZO HURU
KOCHA NI WEWE

### KIDARASA
FALSAFA YA BIASHARA

### SPESHO, YAKO TU!
ZAWADI YANGU KWAKO

Imesambazwa na
www.uza.co.tz





# YALIYOMO

# Anga liwapo rangi ya chungwa

Kila hatua kwenye safari ya maisha ni ya pekee, yenye simulizi za kusisimua na kufunza.

Na kila uzoefu ni darasa la moyo na akili. Karibu, tunga nami simulizi za kesho, zenye kuzaliwa katika utukufu wa leo.

Huu ni wito kwako, kugundua na kujitumbukiza katika safari iliyojaa utambuzi—maswali yako na kiu ya kujua yakituongoza kwenye njia ya ukuaji wa kina.

Kila machweo ni fursa ya kufanya tathmini ya siku, kilicho fanya maisha kuwa na maana, na kujifunza kutoka kwa changamoto zilizopita.

Ukurasa huu wa kijarida, nakukaribisha uambatane nami kwa moyo mchangamfu, ukichukulia kila changamoto kama nafasi ya kujifunza na kila mafanikio kama hatua katika safari ndefu ya ufahamu na utimilifu.

Kumbuka, kila siku ni zawadi, na kila machweo ni fursa ya kuanza upya. Hata katika giza totoro, tujaaliwe mwangaza wa kutufanya tuone njia yetu.

Thamini mambo madogo yajazayo mioyo yetu shukrani na tabasamu nyusoni huku tukiyaelekee machweo yafuatayo kwa matumaini na azimio.

**Julius Moshiro**
*Kijana fulani, mwanafunzi wa maisha*



# CHANZO HURU

Ipo hadithi maarufu jeshini inyomhusu mbwa, sababu iliyopelekea atoroke na akaishi kambi ya polisi - nayo ni mbio. Japo riziki ya mbwa iko miguuni mwake, yuko radhi afugwe na asiende mchaka mchaka wa jeshi kila asubuhi.

**Mbio ni mwalimu bora uliyenaye kila sekunde.**

Moja ya kocha aliyenipa hamasa na kunifunza yupo kiganjani mwangu, kupitia simu janja na intaneti, naye huniambia, 'kocha bora uliyenaye muda wote ni wewe, ukocha ni uelewa wa mwanariadha na mwanariadha huyo ni wewe'

**Huwezi kuboresha usichopima**

Eliud Kipchoge hurekodi na kuandika juu ya kila mbio afanyayo. Ni jambo la msingi sana kwasababu - siku hazifanani na zipo siku utahitaji hamasa na ujasiri kutoka kwenye kurasa zilizopita. Tumia 'aplikeshini' zifuatazo kurekodi taarifa za mbio zako:






## Nike Run Club

Kila utakapokimbia, itafuatilia umbali na muda. Pia itakufahamisha wakati wa kubadilisha viatu vyako vya kukimbia!

'Nike Run Club' ni mwongozo wako pia, cha ziada ilichonacho ni hamasa na ushauri kutoka kwa makocha tofauti kama Eliud Kipchoge, wapatikanao ndani ya aplikesheni kama sauti( audio guided runs).

## Strava

Hii inaewza kurekodi mazoezi mengi zaidi, kama vile kutembea, kuendesha, kuogelea, nakadhalika.

'Strava' ina jambo la ziada, hii ni zaidi ya aplikesheni; ni jukwaa la kujumuika na wanamazoezi wenzako. Jiunge na makundi, pata marafiki na mfungue pamoja kurasa za ushindi na ukuaji.




## Nyinginezo

Katika kutafuta dhahabu, usisahau madini mengine yenye thamani. Ni aplikesheni ipi uitumiayo na ikupayo hamasa ya mazoezi? Tushirikishe kupitia mitandao ya kijamii ili nasi tuijaribu na kuifurahia.

## Viungo vya kupakua aplikesheni hizi

















# KIDARASA

Ingawa ulimwengu wa biashara ni kama bahari inayopanuka bila kikomo, kidarasa hiki kinatupa nanga katika bandari mojawapo, kikidhihirisha wazi kuwa katika wingi wa mbwembwe za kibiashara, bado kuna nafasi thabiti ya kuanza na kukuza biashara, pekee au na jamaa, marafiki wenye shauku sawa.

**Miliki rasilimali, haswa Iongezayo Thamani**

Mfano: Kijarida hiki ni zaidi ya mkusanyiko wa maneno—ni rasilimali yenye thamani iliyo na ujuzi, maoni, na uzoefu wangu. Kinafanana na bidhaa mangi aiuzayo jirani yako, kwani kinatoa maarifa na habari zenye thamani ambazo zinapatikana kwa urahisi kwako wasomaji. Wewe pia, una rasilimali iongezayo thamani, nayo ni ipi?

**Panga Mikakati na fanya Usimamizi**

Rasilimali yoyote inahitaji utekelezaji wa yale yatakayopelekea mlengwa wa thamani kufahamu, kununua na kunufaika. Mikakati ni kama uuzaji, masoko, rasilimali watu, mitaji n.k. Pima na boresha ufanisi wa mikakati na usimamizi, kusanya taarifa za mauzo, wateja uwafikiao, mrejesho na maboresho. Tathmini walau kwa wiki na boresha mikakati na usimamizi kulingana taarifa uzikusanyazo.

**Nyongeza**

Zana za kisasa na mifumo ya kidijitali vitaiwezesha  bishara yako kubuni na kusambaza thamani ya rasilimali uliyonayo, kuwafikia walengwa, kwa unafuu na uharaka - huku zikiboresha mapato na kuongeza ufanisi wa usimamizi wa mikakati ya biashara yako.

**Hitimisho**

Hatua ya kwanza ni kumiliki na kuongeza thamani ya rasilimali zako. Kila mjasiriamali anaanza na ndoto na rasilimali kidogo, lakini kwa mipango sahihi na usimamizi makini, ndoto hizo zinaweza kuwa ukweli. Katika matoleo yajayo, tutashiriki mifano halisi na nyenzo za kidijitali zinazoweza kusaidia safari yako ya ujasiriamali. Usikose kufuatilia!



# LATITUDO NA LONGITUDO



Huu ni mwongozo wako wa kijiografia kuifikia lulu iliyofichwa.

**Eneo:** Tengeru, Arusha
**Latitudo:** -3.3587228552034505
**Longitudo:** 36.77919590674596



**Meru Paradise** ni lulu iliyojificha, penye mandhari ya kuvutia, haswa wakati wa mawio au machweo. Utaona mlima Meru, Kilimanjaro na ziwa Duluti.

Zaidi, unaweza kuweka kambi hapo na marafiki na kufurahia simulizi huku mkiota moto mpaka asubuhi.

Nitakujuza kuhusu maporomoko ya maji yaliyo jirani na Meru Paradise Kijarida kijacho.










# SPESHO, YAKO TU!

Safiri kupitia lensi yangu, ujionee uzuri wa dunia yetu. Picha zote zilizo kwenye kijarida hiki, zisizo na watu, zimetolewa huria chini ya leseni ya Creative Commons — unaweza kuzitumia bila kizuizi katika simulizi zako za kipekee. Ukipenda, wasiliana nami na nitakusaidia kuziwekea fremu nzuri kwa ajili ya ukuta wa nyumba yako. Gusa kiungo chini ya ukurasa huu na upakue picha hizi.

**🏆 Zawadi ya mwezi Mei**

Shukrani zangu za dhati kwako kwa kuingia katika ulimwengu wa kijarida hiki. Kuambatana na shukrani hizi, zawadi yako inasubiri: picha ya kipekee iliyofremiwa.

Kupata taarifa na kushiriki droo ya kumchagua mshindi, jiunge na chaneli zetu za WhatsApp au Telegram. Kadiri ununuavyo, ndivyo nafasi zako za ushindi zinavyoongezeka!



**💡 Maswali, majibu na mapendekezo**

Shauku yangu ni kusikia kutoka kwako — nijibu maswali na kusikiliza mawazo yako. Jiunge nami mwisho wa mwezi Mei kwa dakika 30, fahamu zaidi kupitia chaneli ya Telegram au WhatsApp hapo chini. Jiandae kwa swali au pendekezo.



**🔗 Tega sikio kupitia mesenja zifuatazo:**

TELEGRAM
Fahamu wa kwanza

WHATSAPP
Kijarida Chaneli

PICHA HURU
Pakua Picha

**🏁 Umefurahia Kijarida Hiki?**
Mshirikishe rafiki, na mjulishe kuwa anaweza kukipata hapa au kwa kumeseji namba +255 683 80 70 13. Tukutane tena kijarida kijacho.

*Shukrani ya kipekee kwako msomaji, wahariri na wale wote walioshauri na kupelekwa kutoka kwa toleo hili.*